DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-92 Pages: 786-795

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# MAHMUD AZ-ZAMAKHSHARI'S WORKS "AL MUFASSAL FI SAN'ATIL I'ROB" AND "ATVOQ UZ ZAHAB FIL MAVOIZ VAL KHUTOB"

***Shuhrat Mirgiyazovich Mirziyatov***
*PhD, Associate Professor*
*Uzbekistan, Tashkent*

***Ibratillo Qudratillayev***
*Master's Students of Tashkent*
*State University of Oriental Studies*
*Uzbekistan, Tashkent*

***Saidabrorxon Murodullayev***
*Master's Students of Tashkent*
*State University of Oriental Studies*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Detailed, Section, Nahw, sarf, Chapter, Principle, Sincere, Incompatible.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article presents the works of Mahmoud Zamakhshari, who made a great contribution to the development of the Arabic language, information about them, their writing style and classification, and their importance and benefits today. The specific aspects and characteristics of the books “Al Mufassal” and “Atvoquz zahab fil mavoiz val xutob” their publication and translated copies.

# MAHMUD AZ-ZAMAXSHARIYNING “AL MUFASSAL FI SAN’ATIL I’ROB” VA “ATVOQ UZ ZAHAB FIL MAVOIZ VAL XUTOB” ASARLARI

***Shuhrat Mirgiyazovich Mirziyatov***
*PhD, dotsent*
*O‘zbekiston, Toshkent*

***Ibratillo Qudratillayev***
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti magistranti*
*O‘zbekiston, Toshkent*

***Saidabrorxon Murodullayev***

*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti magistranti*
*O'zbekiston, Toshkent*

**MAQOLA HAQIDA**

**Kalit so'zlar** mufassal, qit'a, nahv, sarf, bob, tamoyil, samiym, unmuzaj. Askariy.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada arab tili rivojiga ulkan hissa qo'shgan Mahmud Zamaxshariyning asarlari, ular haqida ma'lumotlar, yozilish uslubi va tasnifi, hozirgi kundagi ahamiyati, foydalari haqida keltirilgan. "Al Mufassal" va "Atvoq uz zahab fil mavoiz val xutob" ("O'git va nasihatlarning oltin shodalari") kitoblarining o'ziga xos jihatlari uslub va xususiyatlari, nashri va tarjima qilingan nusxalari haqida keltirilgan.

# ТРУДЫ МАХМУДА АЗ-ЗАМАХШАРИ "АЛЬ-МУФАССАЛЬ ФИ САН'АТИЛЬ И'РОБ" И "АТВОК УЗ-ЗАХАБ ФИЛЬ МАВОИЗ ВАЛЬ ХУТОБ"

***Шухрат Миргиязович Мирзиятов***
*PhD, доцент*
*Узбекистан, Ташкент*

***Ибратилло Кудратиллаев***
*Магистрант*
*Ташкентского государственного университета востоковедения*
*Узбекистан, Ташкент*

***Саидаброрхон Муродуллаев***
*Магистрант*
*Ташкентского государственного университета востоковедения*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** Подробный, Часть, нахв, сарф, Глава, Принцип, Искренний, Несовместимый.

**Аннотация:** В данной статье представлены произведения Махмуда Замахшари, внесшего большой вклад в развитие арабского языка, сведения о них, их стиле письма и классификации, а также их значение и преимущества сегодня. Представлены конкретные аспекты и характеристики книг "Аль Муфассаль" и Атвоқуз захаб фил мавоиз вал хутоб ("Оғит ва насихатларнинг олтин шодалари") их издания и переводных экземпляров.

**Kirish.** Zamaxshariyning til sohasida qilgan ijodi g'oyatda ishonchliligi bilan ajralib turadi. Ularning eng cho'qqisida arab tili fonetikasi va morfologiyasiga bag'ishlangan "Al-mufassal" asari turadi. U tushunarli qilib yozilgani va asmiy grammatik masalalarni qamrab olishi bilan xalq orasida keng shuhrat qozongan.

Ushbu kitob, Sibavayhning "Al-kitob" asaridan keyingi ikkinchi o'rinda turuvchi muhim manba hisoblanadi. Shu sababli ham ko'plab olimlar uni sharhlaganlar hamda she'riy baytlariga izohlar yozganlar.Zamaxshariy bu asarini Makkada yashagan paytida, 513/1119-yilning Ramazon oyida, Dushanba kuni yozib boshlab,515/1121-yil Muharram oyida tugalladi.

"Al-Mufassal" arab tili grammatikasi va morfologiyasini o'rganishda yirik qo'llanma sifatida azaldan Sharq ham, G'arbda ham dong'i ketgan asarlardan hisoblanadi. Zamaxshariyning ilmiy, ijodiy faoliyatida u arab tiliga, arab xalqining ilm-fandagi yutuqlariga yuqori baho berib, arablar bu yutuqlarga Alloh taoloning kalomi va Payg'ambarimiz sollallohu alayhi vasallam hadislari ma'rifat va madaniyat rivojida ijobiy ta'sir ko'rsatganini alohida qayd qiladi. U grammatikaga bag'ishlangan "Al-Mufassal" asarini odamlarning istagini hisobga olib, "arab kalimalarini bilish uchun" yaratgani, "Muqaddimat ul-adab" asarini esa arab 'Imaganlar arab tilini o'rganmog'i uchun yozganini ta'kidlaydi.

(https://www.bukhari.uz/?p=4700&ysclid=1gxw6gtc6w317437207)

Arab grammatikasiga oid asarlar ko'p va ular mazmun-mohiyatiga ko'ra mukammal va mashhur bo'lsada, Zamaxshariyning "Mufassal" asari uning zamondoshlari fikricha, "arab tili grammatikasi bo'yicha yaratilgan eng yaxshi kitobdir. Yana bir olim uni "nozik terilgan durga" o'xshatadi. Bu asar o'zining lo'nda va tushunarli yoritilgani bilan tarixiy jihatdan ham o'ta muhim ahamiyat kasb etadi.(Qosimova, 2021, p.128). O'rta asrlarning mashhur bibliografi Hoji Xalifa o'zining - Kashfuz n asarida Mahmud Zamaxshariyning "Al-unmazaj fin nahy asari haqida shunday deydi: "Al unmuzaj fin nahy" alloma Jorulloh Abul Qosim Mahmud bin Umar Zamaxshariyga tegishli."Al-mufassal dan qisqartirilgan. (Nosirova, 2003, p.13).

**Adabiyotlar tahlili.** "Al-Mufassal ning qo'lyozmalaridan biri Toshkentda, O'zR FA Abu Rayhon Beruniy nomli Sharqshunoslik instituti fondida (5198-raqamda) saqlanadi.(Turdialiev, 2005, p. 30).

Zamaxshariy ushbu kitobini to'rt qismga taqsimlab, birinchi qism ismlar. jkkinchi qism fe'llar, uchinchi qism harflar, to'rtinchi qism ismlar, fe'llar va harflar o'rtasida mushtarak bo'lgan holatlar bayonini yoritib bergan. Ammo mavzularni o'z ichiga olishdagi uslubini bir necha fasllarga ajratdi:

1. Grammatik qoidalarni ko'rsatishda Qur'on oyatlariga va ba'zi Qur'ondagi qiroatlariga suyanish.

2. Rosululloh sollallohu alayhi vasallamning hadislarini isbotlovchi misol tariqasida keltirdi. Zamaxshariy bu ishni ba'zi tilshunos olimlarga xilof ravishda amalga oshirdi.

3. She'riy uslubda dalil keltirib, 441 ta baytga murojaat qilib, ba'zilarini takror keltirib o'tdi.

4. Dalil keltirishda arablar ishlatadigan misollar va so'zlardan foydalandi, lekin bu uslubdagi dalillari Qur'on va she'riy uslubdagi dalillardan ozchilikni tashkil qiladi.

Natijalar. Bu kitob Sibavayh va u kishining fikrlariga tayangan Basralik tilshunoslarning misollarini o'z ichiga oladi. Shul sababdan u kishiga ergashganlar, "Tanazi" (ikkita fe'l ma'mulga talashgan) bobida omil ikkinchi fe'l bo'lishiga binoan هل زيد قام؟ jumlasida Zayd hazf qilingan fe'l uchun foil (ish bajaruvchi), uni zikr qilingan fe'l tafsir qilib keladi. Kufa tilshunoslariga ko'ra Zayd mubtoda (gapniboshlovchidir). (Qosimova, 2021, p. 18). "Mufasal" kitobining uslubiga ko'ra Zamazahariy qoidalarni halal bermagen helda qisqartirib malol bermagan holda qisqacha bayon qilgan.

"Mufassal" asarida jumla termini keng qo'llanilih gap tushunchasiga yaqinlashtirilgan: Chunonchi, Zamaxshariy ilk bor ismiy, fe'liy, shartiy va holly jumlalarning kompleks tasnifini bergan arab tilidagi harf, ya'ni yordamchi solar (yuklama, bog'lovchi, old ko'makchilar tasnifi Zamaxshariyning "Mufassal" asarida alohida bobda, 27 ta faslda ajratib bayon qilingan.

U "Al-Mufassal" (1121 yil) asarini Makkada yashagan paytida bir yarim yil davomida yozgan. O'sha davrning o'zidayoq arablar orasida ham bu asar katta e'tibor qozongan va arab tilini o'rganishda asosiy qo'llanmalardan biri sifatida keng tarqalgan. Hatto Shom (Suriya) hokimi Muzaffariddin Muso kimda-kim Az-Zamaxshariyning ushbu asarini yod olsa, unga besh ming kumush tanga pul va sarpo sovg'a qilishni va'da bergan. Bir qancha kishilar asarni yod olib, mukofotga ham sazovor bo'lganligi manbalarda keltirilgan. Bu misol az-Zamaxshariy asarining o'sha davrda ham qanchalik yuksak baholanganini ko'rsatadi.

Muallif "Mufassal" asarini Sibavayhning kitobidan ta'sirlangan holda yozadi. Shuning uchun ham, kimki Sibavayhning "Al-Kitob" ini o'qib chiqsa hamda ikki asami bir-biri bilan solishtirib ko'rsa, aksar o'rinlarda: yozilish uslubi, taqsimotlar, boblarning nomlanishida o'zaro o'xshashlik borligining guvohi bo'ladi.Ma'lumki, grammatika morfologiya va sintaksisni o'z ichiga oladi. Morfologiya so'zlarning tuzilishi, yasalishi, turlanishi, tuslanishini o'rgansa, sintaksis so'zlarning va gaplarning o'zaro bog'lanish qonun-qoidalarini, ularning xillarini o'rganadi. Arab tili grammatikasi esa boshqacharoq tarzda tuzilgan, ya'ni mavzularning yoritilishi, tizimga solinishi boshqa tillar grammatikasidan katta farq qiladi. Unda sintaksis va morfologiyani alohida ajratmasdan, yonma-yon bayon qilinishi bu tilning o'ziga xosligini ko'rsatadi. "So'z turkumlari", "Kelishik kategoriyasi", "Zamonning ifodalanishi va boshqa ba'zi mavzulami bayon qilish jarayonida morfologiya bilan birga albatta sintaksis ham yoritiladi. Chunki, arab tili grammatikasida bu ikki bo'lim alohida yoritilmaydi. Yevropa va o'zbek arabshunoslari arab tilini o'rganayotgan talabalarga tushunarli bo'lishi uchun arab tili grammatikasini o'z ona tillariga muqoyasa qilib yoritganlar va morfologiya hamda sintaksisni iloji boricha alohida bayon qilganlar.So'z biror narsa yoki hodisani atash tufayli paydo bo'ladi,

ya'ni bir ma'nonigina ifodalaydi va mana shu so'z uch qismga bo'linadi va ular quyidagilardir: ism, fe'l va harf. Ushbu so'z turkumlariga mansub bo'lgan. so'zlar biror ma'noni anglatishi yoki anglatmasligi mumkin. Bu yerda ism va fe'l so'z turkumiga mansub so'zlar o'zlari alohida kelganida ham ma'no anglatishi, harf so'z turkumini tashkil qiluvchi ko'makchi, yuklama va bog'lovchilar esa, o'zlari alohida hech qanday ma'noga ega emasligi nazarda tutilgan.Demak, ism hech qanday zamonga ishora qilmaydi, balki shaxs, predmet, voqea-hodisalarning nomini bildiradi, fe'l o'z ma'nosiga ega va uchta zamondan biriga dalolat qiladi, harf esa yuqoridagi sheriklarining belgi va xususiyatlaridan holi hamda ular bilangina ma'no anglatadi. An'anaviy arab grammatikasida so'zlarning uchta turkumi ajratilgan, ular: ism, fe'l va harflar (yordamchi so'zlar). Bu so'z turkumlarining asosiy xususiyati turlanish, tuslanish va o'zgarmaslikdir. Basharti, Sibavayh al-Kitob» asarida to'liq turlanmaydigan so'zlarni eslatib o'tgan, ammo ularning sabablarini ko'rsatmagan bo'lsa, Zamaxshariy ilk bor to'liq turlanmaydigan ismlarning to'qqizta sababini keltirgan.Asarning dastlabki bobi "tamhid") تمهيد dan, ya'ni kirish qismidan boshlanadi. Kitobning bu bobida Zamaxshariyning hayoti, yozgan asarlari, "Al-Mufassal" asari haqida umumiy ma'lumotlar, kitobning ko'chirma nusxalari so'z va kalom ilmi ma'nolari kabi boblar keltiriladi (Mirziyatov, 2017, p. 31).

Asarning asosiy qismi to'rt bobdan tashkil topgan. Birinchi qism arab tilidagiism so'z turkimiga bag'ishlanadi. Bu odamgas burchia midalarak etgan.Asarning ikkinchi qismi arab tilidagi eng katta sur'z turkumi bo'lgan fe'llar va ularning tasnifiga bag'ishlangan. Bu bobda fe'llarga oid barcha qoidalar ularning uchta zamonda kelishi, ularning ifodalanishi, o'timti va o'timsiz fe'llar, uch o'zakli va to'rt o'zakli fe'llar, ularning hosila boblari batafsil keltich o'tilgan.

"Al-Mufassal" asarining uchinchi bobi Harf so'z turkumiga bag'ishlanadi. Arab tilida "harf" so'z turkumi nafaqat hurufu jartardan (ko'makchilardan), balki bog'lama va yuklamalardan ham iboratdir. Bu xususiyati bilan "harf" so'z turkimi o‘zbek tilidagi "yordamchi so'z turkumi" ga o'xshab ketadi. Zamaxshariyning asarida "Harf" so'z turkumi ham keng bayon qilingan va ko'plab misollar keltirilgan.Arab tili grammatikasida so'z turkumlarining barcha o'ziga xos muhim ahamiyatga ega. Shulardan, ayniqsa, harf so'z turkumi o'zining ko'p qirrali va keng qamrovli ishlatilishi bilan ajralib turadi. Ma'lumki, ushbu so'z turkumi mustaqil ma'noga ega emas. Ammo shunga qaramasdan, u gapdagi asosiy vazifalarni bajaradi. Harflar:

1. Ikki so'zni o'zaro bog'laydi yoki ularni ajratib beradi;

2. Ma'noni kuchaytirib beradi hamda ta'kidlaydi;

3. Hech qanday ma'no anglatmasdan "zoida"- ortiqcha bo'lib ham keladi va hokazo.Umuman harflar, xoh bosh gaplar, xoh bog'lovchilar bo'lsin, barcha tillarda katta ahamiyatga ega. Va ayniqsa, arab tilida maksimal darajada muhimdir.Harflar gapga baho beruvchi muvozanat hisoblanib, ular orqali nasr va tizim estetikasiga erishiladi, chunki bu

harflardan foydalanmasdan gap, ibora yoki kompozitsiya yozish mumkin emas. Qolaversa, uni qo'llash ritorika san'ati va ifoda mahorati hisoblanadi. Yozuvchilar bunda turlicha bo'ladilar va o'zaro ixtilof qiladilar. Harflaming qo'llanilishi takomillashtirilsa va nazorat qilinsa, yozma va og'zaki nutqqa ijobiy ta'sir ko'rsatganidek, noto'g'ri ishlatilsa va o'z joyidan boshqa joyga qo'yilsa. teskari ta'sir ko'rsatadi. Shunda siz so'zlarni zorga tushuntirib, baholay olmaysiz.gapingizda na go'zallik, na shamiyat, na fasotat bo'ladi. Bayon qilish ustida esa til asoslanadi va tekislanadi agar bayon arab tilida bo'lmasajı arab tili emas. To'g'rirog'i, bu so'zlar va jumlalar to'plami bo'lib qoladi.

Alloh taolo: "Aniq arab tilida" deydi va Rasululloh sollallohu alayhi vasallam aytdilar: "Albatta, bu gapdan sehr bordir". Zero,bir harfdan bexabar bo'lgan inson harflardan bexabar bo'ladi,harflardan bexabar bo'lgan esa butun tildan bexabar bo'libdi. Zamaxshariy 27 ta yordamchi so'z turlarini asarining harf bobida ma'nolariga ko'ra ajratib, shu ma'nolarga to'g'ri keladigan terminlarni qo'llagan. Bunda ba'zi yordamchi so'zlar bir necha vazifalarni qamrab olganligi tufayli bir necha guruhlarda qayd etilgan bobida batafsil tavsiflagan. Daririyning kitobida esa avval e'rob (fleksiya) hodisasi va uning xossalari, keyin arab tilidagi sintaktik munosabatlarning turlari, shu orqali sintaktik munosabatda asosiy o'rinni egallaydigan yordamchi so'zlarning ta'riflari hamda tasniflari taqdim etilgan".( https://www.bukhari.uz/?p=4700&ysclid=lgxw6gte6w317437207)

Arab tilshunosligida eng munozarali muammolardan biri arab tilidagi ko'makchilarning miqdori masalasidir.Mazkur turkumga kiritiluvchi so'zlar morfologik va boshqa bir qator sabablarga ko'ra ism so'z turkumiga yaqin deb hisoblanishiga qaramay, semantik nuqtai nazardan o'zbek, rus va boshqa tillarga ko'makchilar sifatida tarjima qilinadi.

Jumladan, ish-harakatning yuzaga chiqish vaqti va makonni bildirishga xizmat qiladigan فوق - favqa – ustida, تحت - tahta – tagida, امام - amama – oldida, بعد – ba’da – keyin, قبل - qabla – oldin, اثناء - asna'a - paytida kabi so'zlar shular sirasidandir. Ba'zi olimlar bu so'zlarni qat'iy ravishda ko'makchilarga kiritishgan bo'lsa, boshqalari mazkur til birliklarini goh ism, goh ko'makchi, deb atashadi. Yana bir guruh tilshunoslar ushbu so'zlarni ism so'z turkumida o'rganishni tavsiya etishadi

Jumladagi harf, ya'ni yordamchi so'zlar: yuklama, bog'lovchi, old ko'makchilarga bag'ishlangan ushbu qism 27 fasldan iborat. U an'anaviy "Basmala" dan boshlangan.So'ng muallif arab nahvidagi harf so'z turkumiga ta'rif berib, fasllarni yoritib berishni boshlagan. Birinchi fasl izofa, ya'ni fe'l ma'nosini so'zlarga ulaydigan jar harflariga bag'ishlangan bo'lib, unda harflarning turlari misollar bilan izohlangan.

Ikkinchi faslda fe'lga o'xshash harflar bayon etiladi. Ularning har biri o'z ma'nosi va ishlatilish o'rniga ega bo'lib, har bir holatga misollar dalillar bilan keltirilgan.

Uchinchi fasl atf harflari, ya'ni bog'lovchilarga bag'ishlangan bo'lib, uning ikki: so'zni so'zga hamda jumlani jumlaga bog'laydigan turi misollar bilan yoritib berilgan.

To'rtinchi faslda inkor yuklamalari va ularning ishlatilishi haqida ma'lumot beriladi.

Beshinchi fasl tanbeh harflari hisoblanib, unda biror kishi biror holat yoki vaziyatdan ogohlantiriladi.

Oltinchi fasl. Bu faslda undov yuklamalari haqida so'z yuritilib, har bir nido harfining o'ziga xosligi izohlab berilgan.

Yettinchi faslda tasdiq va iyjob harflari bayon etiladi. Bunda biror so'zni tasdiqlash yoki ijobiy javob berishda foydalaniladigan yuklamalar bahs qilinadi.

Sakkizinchi fasl istisno harflarini o'z ichiga oladi. Muallif ushbu faslda "Istisno harflari quyidagilardir: الا حاشا عدا خلا " deb yozadi. Batafsil ma'lumotlarni asaming yuqori qismi-ism bobida keltirib o'tadi.

To'qqizinchi fasl xitob harflaridan iborat. Bu situb slomati o'laroq so'zlarning oxiriga yopishib keladigan kaf va ta harflaridir اوز تاve boshqalar shular jumlasidandir.

O'ninchi faslni muallif "sila harflari" deb nomlaydi. Bu Ko'faliklarning istilohi hisoblanadi. Basraliklar esa uni "ziyoda" ya'ni ortiqcha harfiar deb nomlaydilar. Unda Qur'oni karim, arab she'riyati hamda so'zlashuvda qo'llaniladigan, hech qanday ma'no anglatmaydigan ortiqcha harflar ko'rib chiqiladi.

O'n birinchi fasl tafsir harflari deb nomlanadi. Unda o'zidan keyingi kelgan jumlani izohlashga xizmat qiladigan ikki yuklama haqida ma'lumot beriladi.

O'n ikkinchi faslda masdar bo'lib keluvchi ikki harf ما أن haqida so'z yuritiladi. Masalan, quyidagi jumlada fe'lning yonida ishlatilgan harf aslida masdar ma'nosida keladi:

أعجبني ما صنعت أي صنعك - Ajabaniy ma sana'ta, ay son'uka "Meni qilgan ishing ajablantirdi".

O'n uchinchi fasl taxsis mavzusiga bag'ishlangan, Zamaxshariy ushbu mavzuni boshqa asarlaridan farqli o'laroq, batafsil hamda misollar bilan yoritib bergan.

O'n to'rtinchi faslda taqriyb, ya'ni yaqinlashish yuklamasiga to'xtab o'tiladi. Asarning o'ziga xosligi shundaki, unda arablarning qaysi qabilasi qaysi so'zni qanday ko'rinishda ishlatgani ham aytib o'tiladi.

O'n beshinchi fasl so'roq olmoshlariga bag'ishlangan. Quyida ularga batafsil to'xtalib o'tiladi.

O'n oltinchi faslda shart harflari bahs qilanadi. Ushbu yuklamalar e'rob, ya'ni fleksiyaga ta'sir o'tkazuvchi hisoblanadi. Muallif ularning ishlatilish o'mini turli misollar orqali bayon qilgan.

O'n yettinchi faslda ta'lil, ya'ni sababini tushuntirish yuklamasi haqida so'z boradi. U o'zidan keyingi fe'lni tushum kelishigiga o'zgartiradi.

O'n sakkizinchi fasl rad qilish harfidan iborat. Ushbu yuklama o'zidan keyingi so'zlarga ta'sir o'tkazmaydigan harflar bobida batafsil ko'rib chiqiladi.

O'n to'qqizinchi fasl "lam" harflari xususida so'z yuritadi. Arab tilida mavjud barcha "lam"lar guruhlarga ajratib, yakka-yakka holda o'rganib chiqiladi

Yigirmanchi faslda o'tgan zamon fe'lining oxiriga qo'shilib ketuvchi ayollik alomati bo'lmish "ta" haqida ma'lumot beriladi, Muallifning ta'kidlashicha, ushbu harf gapning boshidanoq, ishni bajaruvchi shaxs syol ekanligini bildirish uchun foydalaniladigan sukunli "ta" hisobalanadi.

Yigirma birinchi fasl tanvin harflaridan iborat. Unda tanvin, ya'ni sukunli nunning bir necha turlari keltiriladi.

Umumiy qoida shuki, u doim sukun bilan tugaydi. Ammo ikki sukun yonma-yon kelib qolgan holatdagina sukunli nun "kasra" bilan harakatlantiriladi. Bu odatda, Qur'oni Karim oyatlarida uchraydi.

Yigirma ikkinchi faslda ta'kid nunlari, hamda ularning ikki yengil (xofif) va og'ir (saqiyl) turlari bayon qilinadi. Asarda keltirilishicha, ular gapning mazmunini yanada kuchaytirish va ta'kidlash uchun ishlatiladi.

Shuningdek, ular faqat kelajakdagi ish-faoliyatda buyurish, talab qilish, umid, so'roq, qasam ichish, qaytirish ma'nolaridagina qo'llaniladi. O'tgan zamon holati uchun ishlatish mumkin emas.

Yigirma uchinchi fasl sukut-to'xtash "ha"sidan iborat. Bu Qur'ondagi ba'zi oyatlar yoki she'rlar oxirida to'xtaganda ishlatiladi. U faqat to'xtash holatida hamda sukunli ishlatiladi. Uni harakatlantirish xatodir.

Yigirma to'rtinchi fasl to'xtash "shiyn"i haqida. Muallifning keltirishicha, muannas ismlarning oxiridagi "kaf" harfida to'xtaganda "shiyn"ni qo'shib to'xtashga aytiladi. Bu Banu Tamim qabilasiga xos bo'lib, "kashkasha" deb ham atalgan.

Masalan : اكــرم متكش مــررت بكش Bakr qabilasida esa "siyn" bilan ishlatilgan va "kaskasa"deb nomlangan (Al-Zamakhshari, http://www.al-mostafa.com.).

Yigirma beshinchi faslda inkor harfi bahs qilinadi. Bu yerdagi inkor ziyoda ma'nosida bo'lib, savol ma'nosidagi ismning oxiriga qo'shilib keladigan harfga nisbatan qo'llaniladi. Shuningdek, u avval aytib o'tilgan so'zga ishonmaslik, inkor qilish uchun qo'llaniladi.

Yigirma oltinchi fasl "Mufassal" asaridagi harf so'z turkumining eng so'nggi faslidir. Unda esga tushish harfi "harfut tazakkur" bayon qilinadi. Ya'ni, so'zlovchi odam biror so'zni eslaganda qayta gap tuzib o'tirmasdan, gapining oxirini cho'zib talaffuz qiladi.

**Xulosa.** Mahmud Zamaxshariy tafsir, hadis, fiqh, lug‘atshunoslik, tilshunoslik, adabiyot, aruz, she’riyat, odob-axloq, mantiq va jug‘rofiya kabi fanlarga oid yetmishdan ortiq asar yozgan. Aksariyati bizgacha yetib kelgan.

Allomaning mashhur asarlaridan biri “Atvoquz zahab fil mavoiz val xutob” (“O‘git va nasihatlarning oltin shodalari”), ya’ni nasihatomuz maqolalar to‘plami bo‘lib, u qisqacha qilib “Atvoquz zahab” (“Oltin shodalar”) deyiladi. Zamaxshariy taxminan 1130 yilda Makka shahriga safar qilib, Baytulloh – Ka’bani tavof qiladi va har bir tavofdan so‘ng, bir maqola yozadi. Shu tariqa yuz marta tavof qilib, yuz maqoladan iborat “Atvoquz zahab” asarini tasnif qiladi. Bu asar saj’ (vaznga tushmaydigan qofiyali so‘z) janrida (usulida) yozilgan bo‘lib, o‘zidagi ma’noli hikmatlari va fasohatli mavzulari bilan alohida ajralib turadi.

“Atvoquz zahabdagi izohtalab joylarga sharhlar bitgan Muhammad Said Rafoiy Kutubiy bunday ta’rif beradi: “Imom Zamaxshariy yozgan “Atvoquz zahab fil mavoiz val xutob” mav’izalarining purma’noligi va o‘quvchini o‘ziga tortishi bilan boshqa kitoblardan alohida ajralib turadi”.

Bu asar bir necha tillarga tarjima qilingan. Birinchi marta 1835 yili nemis olimi Fon Xomer nemis tiliga o‘girib, arab tilidagi matni bilan nashr etgan. Ellik yildan keyin fransuzchaga ham tarjima qilinib, 1886 yili Parijda chop etilgan. 1873 yili esa turk tiliga tarjima qilinib, Istanbulda nashr etilgan. Mustaqillikning dastlabki yillarida ona tilimizga ham o‘girilib, nashr qilindi (Rustamov, 1971, p. 45).

Mahmud Zamaxshariy hayotiy va ilmiy tajribasidan kelib chiqib, odilu zolim podshohlar, insofliyu noinsof amaldorlar, taqvodoru firibgar savdogarlar, tolibi ilmu olimi beamallar, kambag‘alu boylar haqida fikr yuritadi. Shuningdek, odamlarga dunyoning o‘tkinchi ekanini eslatib, arzimas havaslarga berilmaslikka, molu dunyo ketidan quvib o‘zini unutib qo‘ymaslikka, kibr, riyo, ochko‘zlik, xiyonat, behuda gapirish kabi illatlardan tiyilishga chaqiradi. Insonlarni ulug‘likka yetaklaydigan ilmu ma’rifat, taqvo, saxovat, ota-ona, qarindosh va qo‘shnilarga yaxshilik qilishga undaydigan fazilatlar haqida hikoya qiladi.

“Atvoquz zahab”ning nodir qo‘lyozma nusxalari dunyoning bir qancha qo‘lyozma fondlarida saqlanadi. Jumladan, O‘zbekiston Fanlar akademiyasi Abu Rayhon Beruniy nomidagi Sharqshunoslik institutida № 4877, Turkiyaning “Maktabatun nur Usmoniya” kutubxonasida inv № 3678 va № 4260, Saudiyaning “Jomeatul Malik Saud” kutubxonasida № 547, Kuvaytning “Jomeatul Kuvayt” kutubxonasida № 646 va № 5775 raqamlar ostida saqlanmoqda.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**

1. Abariy, A., & Jabariy Amin, K. (2000). Reviews of Al-Kitab. Shuruh al-Kitab. Commentaries on Al-Mufassal .- London, Jordan publishing. 80 p.(in Arabic).

2. Al-Zamakhshari. (1120-1122). “al-Mufassal” in Art of Grammar. Al-Mufassal fi Ṣan‘ati al-I‘rab . Retrieved from http://www.al-mostafa.com.(in Arabic).

3. Mirziyatov, Sh. (2017). Linguistic and Lexical-Semantic Interpretation of the Literary-Turkish Vocabulary in the Work "Muqaddamatu-l-Adab". "Muqaddamatul- adab" asarida tilshunoslik, lug'atshunoslik an'analari va adabiy - turkiy so'zlarning leksik - semantik talqini. Doctoral Dissertation. - Tashkent, publishing TSUOS, p. 131. (in Uzbek)

4. Qosimova, S. (2017). Scientific Research of Mavarannahr Linguists on Arabic Grammatical Theory in the 11th-13th Centuries. XI-XIII asrlarda Movarounnahr tilshunoslarining arab grammatik nazariyasi bo'yicha ilmiy tadqiqotlar. Doctoral (PhD) Dissertation. Publishing TSUOS, (in Uzbek)

5. Rustamov, A. (1971). Makhmud Zamakhshari. Mahmud Zamaxshariy. -Tashkent, "Yangi asr avlodi", 29 p. (in Uzbek)